# Neandertaler

Den **Neandertaler** ass e Vertrieder aus der Gattung Homo, déi 200.000 bis 27.000 Joer virun eiser Zäit an Europa an an Asien gelieft hunn.

Déi fréier Form vum Neandertaler déi virun 200.000 bis 100.000 Joer gelieft huet war méi grazil wéi de klasseschen Neandertaler dee virun 100.000 bis 27.000 Joer gelieft huet. Dësen hat méi e robusten a massive Kierperbau, e gestreckt Gesiicht dat no vir gezu war mat enger flaacher Stier, enger breeder Nues a markanten Apenhoer.

Den Neandertaler ass d'Weiderentwécklung vum Homo heidelbergensis.

| | |
|---|---|
| Gehiervolumen | 1200 – 1750 $cm^3$ |
| Gréisst | 1,60 m |
| Gewiicht | ? kg |
| Liewensraum | Europa an Asien |

Säin Numm kënnt vun der Bezeechnung vum iresche Wëssenschaftler William King, dee fossil Knache vun dësem Urmënsch 1856 an engem Steebroch am Neandertal fonnt huet.

Awer schonn 1829 goufen an der Belsch an 1848 zu Gibraltar Deeler vum Neandertaler fonnt, déi dunn nodréiglech dëser Aart zougeuerdnet gi sinn.

**Neandertaler**



Sklett vun engem Neandertaler

**Systematik**

| | |
|---|---|
| Räich: | Déiereräich |
| Stamm: | Chordata |
| Klass: | Mamendéieren |
| Uerdnung: | Primaten |
| Famill: | Mënschenafen |
| Ënnerfamill: | Homininae |
| Gattung: | *Mënschen* |
| Aart: | *Neandertaler* |

**Wëssenschaftlechen Numm**

***Homo neanderthalensis***

„King“ 1864

## Um Spaweck

**Commons: Homo neanderthalensis** – Biller, Videoen oder Audiodateien